Vikipediya

# Mamont

Vikipediya, ochiq ensiklopediya



**Mamont** (Mammuthus primigenius) — fillar oilasiga mansub qirilib ketgan sut emizuvchi xayvon. Pleyston 2-yarmida Yevropa, Shim. Osiyo va Jan. Amerikada yashagan. Suyak qoldiklari Tosh davrida odamlar yashagan joylardan, yaxshi saqlangan jasadlari Sibir va Alyaskada muz qatlamlaridan topilgan. M.ning boʻyi 2,5—3,5 m, ogʻirligi 7 t gacha, oyoqlari kalta, juni uzun boʻlgan. Ogʻzidan chiqib turadigan tishlarining uz. 4 m, ogʻirligi 100 kg gacha kelgan. Bu tishlar yordamida M. qishda qor ostidan ozigʻini kovlab olgan. Jagʻ tishlari yordamida dagʻal usimliklardan iborat ozigʻini maydalagan. M.ning topilgan qismlaridan tiklangan tulumi va skeleti Rossiya FA Zoologiya instituti muzeyiga (Sankt-Peterburg shahri) qoʻyilgan.[1]

## Manbalar


1. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Mamont&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*

Bu andozani aniqrogʻiga almashtirish kerak.